# Malayalam

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Malayalam**, malayali tili — dravid tillari oilasining jan. guruhiga mansub, Hindistonning jan. va jan.gʻarbida tarqalgan til; Kerala shtatining rasmiy tili. 40 mln. ga yaqin kishi soʻzlashadi. Lahjalari hududiy jihatdan jan., markaziy, gʻarbiy guruxlarga ajratiladi, shuningdek, ijtimoiy-etnik jihatdan ham lahjalar (brahmanlar, musulmonlar, ayrim qabilalar) oʻzaro farqlanadi. Fonologik va morfologik jihatdan bir qator oʻziga xosliklarga ega, mas, old va orqa qator unlilarining baʼzan namoyon boʻluvchi singarmonizma, qad. dravid tillaridagi ayrim tanglay va burun undoshlarining saqlanib qolganligi, feʼllarning zamon shakllari yasalishiga koʻra, kuchli va kuchsiz turlarga boʻlinishi va boshqa Adabiy til lugʻat tarkibida va soʻz yasalishida sanskrit tilining kuchli taʼsiri seziladi. M. yozuvi 9—10-asrlardan maʼlum; uning harf-boʻgʻinli alifbosi qad. hind yozuvi — brahmipan kelib chiqqan.[1]

## Manbalar

1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Malayalam&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*

Bu andozani aniqrogʻiga almashtirish kerak.